DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7638800 Pages: 885-893




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# OLIYGOHLARDAGI SIFATLI TA'LIM JARAYONIDAGI AYRIM MUAMMOLAR

***Kuchkarova Zulxumor Raxmonovna***
*AnDU Tarix fakulteti o'qituvchi*
*zulhumor.kuchkarova@gmail.com*

***Koshanova Nilufar Maxsudovna***
*Chirchiq davlat pedagogika universiteti*
*v,v,b.dotsent., pedagogika fanlari bo'yicha falsafa doktori*
*koshanovanilufar512@gmail.com*

**Кalit so'zlar:** Inklyuziv ta'lim, jahon tajribasi, kasbiy ta'lim, psixologik yordam, sog'lom raqobat.

**Annotatsiya:** Ushbu maqolada bugungi kun oliy ta'lim tizimida inklyuziv ta'limdagi mavjud holat, jumladan imkoniyati cheklangan ko'zi ojiz talabalarning sifatli ta'lim olishlari uchun to'siq bo'layotgan muammolar tahlil qilinib, ta'lim tizimi taraqqiy etgan xorijiy mamlakatlar tajribasi asosida tavsiyalar ishlab chiqilgan hamda "Ilmiy raqobat dasturi"ning ijobiy xususiyatlari ochib berildi.

# PROBLEMS IN THE PROCESS OF QUALITY EDUCATION IN UNIVERSITIES

**Key words:** inclusive education, world experience, professional education, psychological support, healthy competition.

**Abstract:** This article analyzed the current state of inclusive education in today's higher education system, including the problems that hinder the quality education of blind students. Rocommendations were developed based on the experience of foreign countriens with developed educational systems, and the positive features of the "scientific competition program" were made public.

# ПРОБЛЕМЫ КАЧЕСТВЕННОГО ОБРАЗОВАТЕЛЬНОГО ПРОЦЕССА В ВУЗАХ

**Ключевые слова:** инклюзивное образование, мировой опыт, профессиональное образование, психологическая

**Аннотация:** В данной статье проанализировано современное состояние инклюзивного образования в современной системе высшего образования, в том числе проблемы, препятствующие качественному обучению незрячих студентов. На основе опыта зарубежных стран

| | |
|---|---|
| поддержка, здоровая конкуренция. | с развитой системой образования были разработаны рекомендации, а также обнародованы положительные черты «научной конкурсной программы». |

Insoniyat o’zining moddiy va ma’naviy ehtiyojini qondirish va muvaffaqiyatli kelajak uchun ta’limga intiladi. Ta’lim insonning ma’naviy yuksalishida yetakchi omil bo’lishi bilan birga ijtimoiy ehtiyoj ham hisoblanadi. Dunyoda ushbu ne’matdan bahra olishga intilayotgan millionlab imkoniyati cheklangan insonlar mavjud. Afsuski dunyoda hamma mamlakatda ham ularning orzu-umidlarini ruyobga chiqarishda munosib shart-sharoit mavjud emas. Jamiyatda nogironlarga nisbatan bag’rikeng munosabat ta’limga bo’lgan ehtiyoji va huquqlarini to’laqonli ta’minlaydigan shunday tizimga ehtiyoj mavjud. Bugungi kunda oliy ta’lim oldidadagi muhim vazifalardan biri inklyuziv ta’limni muvaffaqqiyatli amalga oshrish hisoblanadi. Imkoniyati cheklangan talabalarning sifatli ta’lim olishlari uchun kerakli pedagogik shart-sharoitlarni jahon tajribalari asosida o’rganish dolzarb masalalardan biri hisoblanadi.

Mahalliy tadqiqotchilardan U.Sh.Begimqulov[1]., M.M.Vahobovlar tomonidan [2] oliy ta’lim tizimida ta’lim sifatini oshirish bilan bog’liq muommolar bo’yicha ilmiy izlanishlar olib borilgan. MDH tadqiqitchilaridan **E. R. Yarskaya-Smirnova, P. V. Romanovlar** xorijiy mamlakatlar oliy ta’lim tizimida imkoniyati cheklangan talabalarga yaratilgan imkoniyatlar va uning samarasi; **Trubaev A., K. Muradyan, Mixal’chuk E.B.[4]** va boshqalar imkoniyati cheklangan talabalarning oliy ta’limda tahsil olish bilan bog’liq muommolari bo’yicha tizimli ilmiy tadqiqot ishlarini olib borganlar.

Tadqiqot ishimizda qiyosiy tahlil, umumlashtirish, analiz, sintez kabi metodlardan foydalanildi.

**MUHOKAMA VA NATIJALAR.** Mamlakat taraqqiyotida, jamiyat va oila hayotida xotin-qizlar muhim o’rin va mavqega ega. O’zbekiston aholisining qariyib 50 foizini tashkil etadigan ayollar ijtimoiy-ma’naviy, siyosiy-iqtisodiy hayotning barcha jabhalarida xususan, ishlab chiqarish, davlat boshqaruvi va vakillik organlarida, tadbirkorlik, sog’liqni saqlash, ta’lim, madaniyat va boshqa

ijtimoiy sohalarda samarali mehnat qilmoqdalar. Bugungi kunda mamlakatimizda xotin-qizlar orasida 514 nafar fan doktori, 6 nafar akademik, 15 nafar O’zbekiston Qahromoni, 17 nafar senator, 15 nafar Qonunchilik palatasi deputati borligi, shuningdek, mahalliy Kengashlar deputatlarining 23 foizidan ziyodini hamda ilm-fan, ta’lim-tarbiya, sog’liqni saqlash, madaniyat va san’at sohalarida mehnat qilayotganlarning 72 foizini aynan ayollar tashkil etishini alohida ta’kidlash lozim.

Bugun jamiyatimizda ilm izlanuvchi yosh kadrlarga ko’plab imkoniyatlar va imtiyozlar yaratilmoqda bu albatta jamiyatning ilmli qatlamining oshishiga xizmat qiladi. Ilmli ayol degani, oilaning ilmli tarbiyachisi degani, jamiyat uchun sifatli kadr yetkazib beruvchi birinchi bo’g’in degani. Zamonaviy va sog’lom oilani shakillantirish, uning ma’naviy-axloqiy negizlari va an’anaviy-oilaviy qadriyatlarni mustahkamlashda ham xotin-qizlarning o’rni beqiyosdir. Ammo respublikamizda ta’lim olishga ishtiyoqi baland imkoniyati cheklangan minglab xotin-qizlar bor. Bundan o’n yillar oldin Oliy ta’lim muassasalari yo’nalishlarida imkoniyati cheklangan talabalarni soni bitta yoki ikkitani tashkil etardi. Hozirda hukumatimizning samarali islohatlari natijasida OTMlarga berilgan imtiyozlar asosida ilm izlanuvchi ko’zi ojiz yigit-qizlarning soni yildan-yilga oshmoqda. Bu albatta imkoniyati cheklangan abiturientlarni suhbat asosida o’qishga qabul qilinishi va jamiyatda teng imkoniyatli ekanligining nomoyon etilishi bu quvonarli jarayon hisoblanadi. Lekin mazkur jarayonning muommoli tomoni shundaki, ko’zi ojiz talabalar uchun yetarli jihozlarga ega auditoriyaning mavjud emasligi, ilmiy adabiyotlarning barchasi audio format shakliga keltirilmaganligi, qolaversa professor-o’qituvchilarning ko’pchiligi imkoniyati cheklanagan talabalar bilan ishlash konikmasiga ega emasligi og’riqli masalalardan biridir.

Ko’zi ojiz imkoniyati cheklangan talabalar uchun oliy ta’limdagi asosiy muommo moslashtirilmagan muhitda tahsil olishlari, ya’ni ta’lim muassasida maxsus qurilmalar va jihozlarning yo’qligi hisoblanadi. Inklyuziv ta’lim faqat texnik sharoitni yaratishni emas, balki balki ta’lim jarayonining o’ziga xos xususiyatlari, imkoniyati cheklanagan talabalarning psixofiziologik imkoniyatlarini

hisobga olgan holda tashkil qilinishi zarur. **Oliy ta'lim tizimida imkoniyati cheklangan(nogiron) talabalarning sifatli ta'lim olishlaridagi to'siqlar:**

- oliy ta'limda inklyuziv ta'limda nogiron talabalar va universitet oqituvchi-professorlari o'rtasida ijtimoiy-psixologik to'siqlar mavjud;
- oliy ta'lim infratuzilmasi imkoniyati cheklangan talabalarni qabul qilish uchun hali yetarli tayyor emas;
- nogiron talabalar sog'lom talabalar bilan moslashishishida ijtimoiy-psixologik qiyinchiliklar va hokazo.

Xususan, tarix, geografiya kabi ijtimoiy yo'nalishlarda tahsil olayotgan talabalarga dars jarayonida xaritaga qarang mana bu hududlarda mil.avv. IVming yillikda Joytun madaniyati vakillari yashagan, deb o'qituvchi tomonidan berilgan ma'lumot imkoniyati cheklangan talaba uchun qanchalik tushunarsizligi achinarli holat. Imkoniyati cheklangan talaba sog'lom talabalar qatorida o'qib-o'rganishga haqli. Hali to'liq sharoit yaratilmagan o'quv muassasalarida tahsil olayotgan talabalarning yuqoridagi kabi vaziyatlarda ularning yuzidagi xo'rsinishlarning guvohi bo'lamiz. 2023-yil "Insonga e'tibor va sifatli ta'lim" yilida Oliy ta'lim vazirligiga qarashli Axborot-texnalogiyalari bilan OTM larning taminlanishini nazorat qiluvchi bo'limi tomonidan ko'zi ojiz talabalariga auditoriya sharoitida imkoniyatlar yaratilishiga e'tibor qaratilishi, 3D formatdagi texnalogiyalar bilan taminlanishi maqsadga muvofiqdir. Inklyuziv ta'lim uchun kadrlar tayyorlash, inklyuziv ta'limnig umumiy xususiyatlari va uni amalga oshirishning ilg'or ta'lim shakllari hamda usullaridan foydalanishda xorijiy tajriba asosida o'rganish ahamiyatlidir. Dunyoda nogironlar uchun oliy ta'lim bugungi kunda jamiyat tomonidan harakatsizlik, ochiq yoki bilvosita qarshilik, xususan yashirin kamsitish amaliyotida ifodalangan salbiy ijtimoiy munosabatlarga qaramay rivojlanmoqda. Dunyoda demokratiyasi rivojlangan mamlakatlardagi imkoniyati cheklangan talabalarga oliy ta'limda berilayotgan imkoniyatlar, shart-sharoitlarni tahlil qiladigan bo'lsak, Britaniya tajribasi ahamiyatlidir. Britaniyada 2010 yilda qabul qilingan "Tenglik qonuni"ga ko'ra imkoniyati cheklangan shaxslarni ishga yoki o'qishga qabul qilishda kamsituvchi hatti-harakatlar ta'qiqlanadi [5]. Mamlakatda

nogiron talabalar uchun alohida nafaqalar joriy qilingan. Rossiya davlatidagi bu boradagi tadbirlar e'tiborga molikdir. Rossiya Federatsiyasi Ta'lim vazirligining 2003 yil 12 noyabrdagi 4206-sonli "Nogironlarning kasbiy ta'limini takomillashtirish tog'risida" gi buyrug'i nogironlik muommolarini hal etishning yangi yo'nalishlarini ishga tushirdi. Bunda nogironlar uchun ta'lim binolarida munosib sharoit yaratish, moddiy-texnik bazasini mustahkamlash uchun mablag'lar jalb qilinib, ta'lim dasturlari qayta takomillashtirildi. Imkoniyati cheklangan nogironlar uchun Rossiyada uchta maqsadli oliy ta'lim muassasai Bauman nomidagi MGTU, Moskva internet instituti va Novosibirsk davlat texnika universiteti faoliyat korsatmoqda. **Hozirgi kunda bu sohada to'rtta asosiy yo'nalish shakllangan:**

1. Oliy o'quv yurtlarida imkoniyati cheklanganlar uchun maxsus bo'limlar.
2. Nogironlar uchun ixtisoslashtirilgan universitetlar.
3. Nogironlar uchun universitet o'quv markazlari.
4. Universitetlarda tahsil olayotgan talabalar uchun psixologik va pedagogik yordam markazi[6].

Ammo shunga qaramasdan nogironlar uchun sifatli ta'lim olish yo'lida ko'plab to'siqlar mavjud. Rossiya oliy tizimida inklyuzivni amalga oshirishda nazariy tajriba to'plangan bo'lsada, uni hal qilish uchun o'quv-uslubiy ta'minot yetarli darajada ishlab chiqlmagan[7].

Imkoniyati cheklangan talabalar uchun ta'lim tashkiloti tashkil qilinishiga ehtiyoj mavjud. Salomatlikni saqlash tamoyillari asosida ularga moslashuvchan "Jismoniy madaniyat" darslari tashkil qilinishi lozim. Ta'lim muassasalarini moslashtirilgan sport anjomlari bilan ta'minlash maqsadga muvofiqdir.

Inklyuziv ta'limning asosiy texnologiyalariga quyidagilar kiradi: masofaviy, interaktiv va portativ texnologiyalar. Shuni alohida ta'kidlash lozimki, bunday texnologiyalardan foydalanish talabalarning bilim faolligini oshiradi va rivojlantiradi. O'qituvchilar bilan amalga oshirilgan so'rovnoma tahlilllari imkoniyati cheklangan talabalarga o'quv jarayonini yaxshilash uchun darsliklar, videoroliklar va boshqa texnik vositalar kerak.

Bugungi kunda jamiyatimiz siyosatida iqtisodiy erkinlikka va yuksalishga erishish uchun tadbirkorlar o’rtasida sof raqobat shakillantirilmoqda va bu jarayon rivojlangan davlatlar tajribasida ham kuzatilmoqda. Endilikda Oliy ta’lim muassalari orasida ham ilmiy raqobat shakillanmoqda. Bu raqobat OTMlarning ilmiy salohiyatini belgilashga xizmat qilishi ijobiy holat. Xususan oxirgi yillarda OTMlarga kirish uchun ko’plab imkoniyatlar berilmoqda, jumladan o’z bilim salohiyati bilan 190 ball to’plagan talaba va imtiyozlardan foydalangan atiga 38 ball to’plagan talaba ham bitta guruhda o’qib tahsil olmoqda. Ta’lim salohiyati yuqori bo’lgan talaba bilan ta’lim salohiyati past talabaga ta’lim berish jarayonida birinchi talaba uchun oddiy bo’lgan ma’lumot, ikkinchi talaba uchun qiyinchilik tug’dirishi tabiiy. O’qituvchi tomonidan hammaga tushunarli bo’lishi uchun oddiy tushunchalarning izohlanishi uchun ketgan vaqt, bilimli talabanining zerikishiga, kerakli vaqtni yo’qotishiga, hamda ta’limdan qoniqmaslik holatiga olib keladi. Bu jarayon teskari holatda qo’llanilsa ikkinchi talaba hech narsaga tushunmaganligidan norozi bo’ladi. Natijada o’qituvchi ko’zlangan natijaga erisha olmaydi. Afsuski, bugungi kunda ko’plab OTMlarda shu kabi muommoli vaziyat kuzatilmoqda. Bunga yechimni izlash muommoni obektiv o’rganishni taqozo qiladi. Mazkur muommoning yechimi sifatida ta’lim tizimini muvaffaqiyatli tashkil qilayotgan mamlakatlar tajribasidan foydalanish maqsadga muvofiqdir. Taklif sifatida aytishimiz mumkinki, iqtisodiy o’sishga sababchi bo’layotgan raqobat tushunchasini, sifatli ta’limni tashkil etishda guruhlar ichida ham qo’llasak bo’ladi. Misol uchun, yangi o’quv yilida qabul qilingan talabalarning o’zlashtirish ko’rsatkichi monitoring qilib boriladi. Birinchi semester yakunlangach fanlarni o’zlashtirish darajasiga asoslanib “ilmiy raqobat dasturi” ishga tushiriladi. Ikkinchi yarim yillik o’quv yili boshlanganda talabalar o’zlashtirish darajasiga qarab qayta guruhlarga taqsimlanadi. O’qituvchilar ham guruhlarga mos ravishda tanlanadi. Aytmoqchimizki, talabalar uchun zerikarli darsga chek qo’yiladi va ular uchun oddiy bo’lgan ma’lumotlarni qayta eshitishga qimmatli vaqtini sarflamaydi. Guruhlar raqamlarda, ranglarda yoki so’zlarda aks etishi mumkin. Bunday guruhlash talabaga nima beradi?,- degan asosli savol tug’ilishi tabiiy albatta.

Birinchidan, bilim berishda fan dasturi guruh saviyasiga moslashtiriladi. Ikkinchidan, bitiruvchi kadr miqdori emas, balki sifatiga e'tibor qaratiladi. Uchinchidan, ta'lim salohiyati yuqori bo'lgan guruhlarda tahsil olayotgan talabalar fanni chuqur o'zlashtirishi, bir-birini tushungan holda ilmiy bahslar olib borishi, fan olimpiadalariga chiqishi, sifatli ilmiy ishlanmalar qilishi, xullas jamiyatga sifatli kadrlarni yetkazib berish imkoniyati paydo bo'ladi. Bu dasturni tabaqalanish deb aytish o'rinli emas, ilmiy tabaqalanish emas ilmiy raqobat deb atash o'rinlidir. Guruhlar ichiga o'zlashtirishiga qarab har semestrda u guruhdan bu guruhga o'tish imkoniyati berilishi talabalarni o'z ustida tinimsiz ishalashiga turtki bo'ladi. Dasturning nizomi ishlash qoidalari qat'iy belgilanib nazorat qilinsa, albatta sifatli ta'limga erishish mumkun. Dasturning mazmun-mohiyati bo'yicha Andijon davlat universiteti hamda Chirchiq davlat pedagogika universiteti ijtimoiy yo'nalishida tahsil oluvchi 300 ga yaqin talabalarning munosabati tahlil qilindi. Tahlil natijalari ijobiy bo'lib 82 foiz talaba loyiha dasturini qo'llab quvvatladi. **Ilmiy izlanishlarimiz davomida quyidagi tavsiyalar ishlab chiqildi:**

1. Imkoniyati cheklangan talabalaring ta'lim sifatini ta'minlashda maxsus darsliklar, vidiororoliklar va boshqa texnik vositalar bilan ta'minlash zarur.
2. Ta'lim muassasalarida moslashtirilgan sport anjomlari bilan jihozlash kerak.
3. Imkoniyati cheklangan talabalarga bagrikeng ijtimoiy-madaniy muhitni yaratish lozim.
4. Oliy ta'lim professor-o'qituvchilariga nogironligi bo'lgan talabalar bilan ishlash ko'nikmalarini shakllantirishda seminar treninglar tashkil qilish zarur.
5. Imkoniyati cheklangan talabalarga alohida oliygohlarni tashkil qilish.
6. Talabalarning orasida sog'lom raqobat munosabatlarini shakllantirish va shu asosida ta'lim sifatiga erishishda "Ilmiy raqobat dasturi"ni oliy ta'limga sinov tariqasida tatbiq etish.

**XULOSA.** Dunyoning barqaror taraqqiyoti bugungi kunda berilayotgan ta'lim sifatiga bevosita bog'liq. Ta'lim sifati esa o'z navbatida jarayon va sharoit sifatiga bilan daxldor. Mamlakatimiz taraqqiyoti ta'lim tizimining yadrosi bo'lgan oliy ta'limni zamon talablari asosida isloh qilishni taqozo qiladi. Bugungi kun

pedagogi chinakam inson, ma’suliyatli kadr va innovatsion harakterni kasb etsagina raqobatga bardosh bera oladi. Shunday ekan oliy ta’limni tizimdagi eng asosiy bo’g’in sifatida isloh qilinish maqsadga muvofiqdir.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR:

[1]. Бегимкулов У.Ш. Олий педагогик таълим тизимига замонавий ахборот ва коммуникация технологияларини жорий этишнинг илмий-педагогик асослари // пед.фанлари доктори дисс. – Т.: ТДПУ, 2007. – 250 б. 55

[2]. Vahobov M.M Umumiy o’rta ta’lim tizimida o‘qitish sifati monitoringi modelini takomillashtirish//pedagogika fanlari doktori diss. T., 2016. – 17- б.

[3]. Бесан А. Э., Коновалова М. Д. Изучение социально-психологической адаптации студентов в процессе инклюзивного вузовского обучения // Реабилитация, абилитация и социализация: междисциплинарный подход.М.,2016.С.618–625.

[4]. Михальчук Е. В. Состояние инклюзивного образования в системе высшего образования в России [Электронный ресурс] // Современные проблемы науки и образования. 2014. № 2. Режим доступа: http://www.science-education.ru/ru/article/view?id=12445 (дата обращения: 17.05.2017).

[5]. Disability Rights UK Telling people you’re disabled: clear and easy guide for students [Электронный ресурс] https://www disabilityrightsuk org/telling-peopleyou%E2 %80 %99re-disabled-clear-and-easy-guidestudents Доступ 15 11 2018

[6]. Е. Р. Ярская-Смирнова, П. В. Романов**.** Доступность высшего образования для инвалидов.2005. https://cyberleninka.ru/article/n/dostupnost-vysshego-obrazovaniya-dlya-invalidov/viewer

